DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7631930 Pages: 340-347




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# XOTIN-QIZLARNI IJODIY QOBILIYATINI RIVOJLANTIRISHDA STEAM TA’LIM IMKONIYATLARI

***Nilufar Matkarimova***
*O‘zbekiston Respublikasi Yoshlar ishlari agentligi markaziy apparati*
*Ijtimoiy himoyaga muhtoj yoshlar bilan ishlash bo‘limi,*
*bosh mutaxassisi*
*www.nilufarmatkarimova_21@gmail.com*

**Kalit so‘z:** qobiliyat, ijodiy qobiliyat, uzluksiz ta’lim, innovatsion texnologiya, kooperativ ta’lim, STEAM yondashuv, shaxsga yo‘naltirilgan ta’lim shakli.

**Annotatsiya:**Ushbu maqolada ta’limda innovatsion yondashuv asosida, STEAM texnologiyalarni qo‘llash orqali o‘quvchi yoshlarni, shu jumladan qizlarni bilim, ko‘nikma, malakalarini oshirish ularni tanlagan soha yo‘nalishlari, individual qiziqishlari bo‘yicha maxsus texnologiya asosida o‘qitishning pedagogik o‘ziga hosliklari hamda natijadorligi haqida tegishli ma’lumotlar hamda uslubiy tavsiyalar berilgan. Shuningdek maqolada, ijodiy qobiliyat tushunchasini ilmiy man’balardagi tavsifi, bu borada olib borilgan tadqiqoqtlarning o‘rganilganligi hamda qobiliyatning komponentlariga alohida to‘xtalib o‘tilgan.

## STEAM LEARNING OPPORTUNITIES IN DEVELOPING WOMEN'S CREATIVE SKILLS

**Key words:** ability, creative ability, continuous education, innovative technology, cooperative education, STEAMapproach, person-oriented form of education

**Annotation:** In this article, based on an innovative approach to education, using STEAMtechnologies to increase the level of knowledge, skills, qualifications of young students, including girls, in areas of their choice, individual interests, based on special technology, the relevant information is described and given in detail and methodological recommendations on the effectiveness of activities. Also in this article, this article describes the concepts of creativity in scientific sources, studies conducted in connection with research, components of abilities.

## ВОЗМОЖНОСТИ ОБУЧЕНИЯ STEAM В РАЗВИТИИ ТВОРЧЕСКИХ НАВЫКОВ ЖЕНЩИН

**Ключевые слова:** способность, творческая способность, непрерывное образование, инновационная

**Аннотация:** В данной статье на основе инновационного подхода к образованию, с использованием STEAM-технологий для повышения уровня знаний, умений, квалификации учащейся

| | |
|---|---|
| технология, кооперативное обучение, STEAM-подход, личностно-ориентированная форма обучения. | молодежи, в том числе девушек, в областях по выбору, индивидуальным интересам, на основе специальной технологии, конкретизируется описана и дана соответствующая информация и методические рекомендации об эффективности деятельности. Также в статье освещены описание понятия творческой способности в научных источниках, изучение проведенных в связи с этим исследований, компоненты способности. |

Yoshlarning intellektual va ijodiy salohiyatini rivojlantirish, iqtidorli qizlarni qo‘llab-quvvatlash va rag‘batlantirish uchun zarur shart-sharoitlarni yaratish, ularning huquqiy ong va huquqiy madaniyati darajasini yuksaltirish ta’lim sohasidagi davlat siyosatining eng muhim yo‘nalishlaridan biri hisoblanadi.

Mamlakatning kelgusidagi jadal taraqqiyoti yosh iste’dodlarni aniqlash, iqtidorli yoshlarni tanlab olish va o‘qitish tizimini tashkil qilish, o‘sib kelayotgan avlodning intellektual imkoniyatlarini namoyon etishga yordam beruvchi ko‘p tarmoqli ta’lim muhitini yaratish bo‘yicha ishlar sifatini oshirish zaruratini taqozo etmoqda.

Shuningdek mazkur jarayonda ta’lim tashkilotlarida innovatsion faoliyatni qo‘llab-quvvatlash va o‘quv dasturlarini innovatsion texnologiyalarni qo‘llagan holda amalga oshirishga alohida e’tibor qaratilmoqda. [1;2-b.].

Qobiliyatli yoshlarni aniqlash, ta’lim jarayonida ilg‘or texnologiyalarni qo‘llagan holda ularni o‘qitish va tarbiyalash bo‘yicha yaxlit tizim yaratish, iste’dodli yoshlarni yanada qo‘llab-quvvatlash va rag‘batlantirish, ma’nan yetuk va intellektual jihatdan barkamol avlodni shakllantirish, qobiliyatli o‘quvchini aniqlash, tanlash va o‘qitish, ularning har tomonlama rivojlanishi uchun shart-sharoitlar yaratish, shuningdek, o‘quvchilarning intellektual, ilmiy va ijodiy salohiyatini ochib berish, tabiiy va aniq fanlarni chuqur o‘rganish, xorijiy tillar, muhandislik va axborot texnologiyalarini o‘zlashtirishni tashkil qilish, o‘quvchilarning innovatsion g‘oyalari va ishlanmalarini rivojlantirish uchun zarur shart-sharoitlar yaratish, o‘quvchilarni o‘qitish va ular bilimini baholashning zamonaviy uslublarini, shuningdek, ta’lim dasturlarining integratsiyalashuviga

asoslangan o‘qitishning fanlararo yondashuvini joriy qilish va keyinchalik ijobiy tajribani respublika ta’lim tizimiga tatbiq etish, o‘quv dasturlarining uzluksizligini ta’minlash masalalarida xuddi shu yo‘nalishdagi milliy va xorijiy umumiy o‘rta va oliy ta’lim muassasalari bilan hamkorlikni yo‘lga qo‘yish, bitiruvchilarning ilg‘or xorijiy oliy o‘quv yurtlarida va ularning respublikamizdagi filiallarida o‘qishini davom ettirish bugungi kunda ta’lim jarayonida amalga oshirilishi ko‘zda tutilgan istiqbolli vazifalardan biri hisoblanadi.

Xozirgi kunda aholi soni 35 mln 273 ming 700 nafarni tashkil etib, yoshlar soni 9 mln 746 ming 770 nafar, yosh xotin-qizlar soni 2 mln 836 ming 703 nafarni tashkil etmoqda. Shundan kelib chiqqan holda, bugungi kunimizning tayanchi, ertangi kunimizning ishonchi bo‘lgan yoshlar ta’limi islohotlari, jumladan qizlarning salohiyati, bilimi, qobiliyatlarini rivojlantirish masalasi bugungi kunning muhim masalalaridan biridir.

Umuman olganda, qobiliyatli yoshlarni erta aniqlash, ularni iqtidorini, ijodiy qobiliyatini rivojlantirish va mahoratini ro‘yobga chiqarish masalasi barcha fan sohalari qatori, akmeologiya, psixologiya jumladan pedagogika fanlarin doirasida o‘rganib kelinmoqda.

R.F.Jukov ta’kidlaganidek, bugungi kunda "Bilim – bu kuch" mashhur shiori o‘rniga "Kuch – bu olingan bilimlarni ko‘nikmaga, harakatga va natijaga aylantirish qobiliyati" deydi[3;340-b.]. Bunda u o‘quvchi faoliyatida ijodiy fikrlashni rivojlantirish uchun faol o‘qitish usullaridan keng foydalanilish masalalariga to‘xtalib o‘tadi.

K.D.Ushinskiy tadqiqotlarida ta’lim jarayoni quyidagicha ta’riflanadi: "Ta’lim – bu insonning aqliy va axloqiy rivojlanishining yagona jarayoni. Ongni zarur bilimlar bilan boyitish shaxs qobiliyatlarni rivojlantirishga yo‘naltirilishi kerak. Ongga to‘liq singdirilgan bilimlar shaxsiyatni har tomonlama rivojlantirishga sabab bo‘ladi” deydi [4;168-b].

“Qobiliyatli shaxs” iborasi ma’lum bir eksklyuzivlik bilan belgilanadi. Bu qobiliyatli shaxs tengdoshlaridan sifat jihatidan farq qiladi: ular rivojlanishdan

oldinda bo‘ladi. Garchi iste’dodni tushunishning bunday yondashuvi tanqid qilinayotgan bo‘lsa-da, bu o‘quvchi guruhining mavjudligi statistik jihatdan aniqlanadi va shubha tug‘dirmaydi.

Shunga ko‘ra, pedagogik amaliyotda ikkita teng vazifalar paydo bo‘ladi:

1. Qobiliyatli o‘quvchini tarbiyalash tizimini yaratishdir;

Har bir bolaning salohiyatini rivojlantirishga qaratilgan amaliy chora-tadbirlarni ishlab chiqish. [5;23-b].

Qobiliyatni faqat aqlning xususiyatlari sifatida tushunish butunlay to‘g‘ri emas. Qobiliyatli inson psixikaning sifatli o‘ziga xosligi bilan ajralib turadi, bu esa boshqa odamlarga nisbatan juda yuqori (g‘ayritabiiy, noyob) natijalarga erishish imkoniyatlarini belgilaydi.

Maxsus psixologik xarakter hususiyatiga ko‘ra qobiliyatli o‘quvchi tengdoshlaridan ancha oldindaligi bilan ajralib turadi.

Qobiliyatli shaxs turli xil vazifalarga qiziqish ortib borayotganligi bilan ajralib turadi, bu ularning konvergent turdagi vazifalarini afzal ko‘rishida namoyon bo‘ladi. Ushbu vazifalar tomonidan yaratilgan yuqori darajadagi noaniqlik holatlari bostirilmaydi, aksincha, shaxsning faoliyatini rag‘batlantiradi.

Ijodiy faoliyat – bu subekt faoliyatining o‘z mehnatiga (ishdan qoniqish, uni bajarish jarayonida yangilikka intilish, muammo yechimini topishda ijodiy motivatsiya) munosabati va masalani ijodiy hal etish (avval o‘zlashtirilgan bilim, ko‘nikma va malakalarni hamda faoliyat usullarini yangi holatga mustaqil ko‘chirish, muammoli, ma’lum obektni yangi funksiyasini ko‘ra bilish) jarayonidir. [6;256-b].

Ijodiy faoliyat o‘zida quyidagi muhim jihatlarni aks ettiradi: tizim ichida va tizim o‘rtasidagi bilim va ko‘nikmalarni yangi tizimga qisqa va uzoq muddat ichida o‘tkazishni mustaqil amalga oshirish; kutilmagan vaziyatda (holatda) yangi muammoni ko‘ra bilish; obe’kt tuzilishini ko‘ra bilish; muammoni hal etishda muqobillikni hisobga olish; yangi muammolarning yechimini izlab topishni ijodiy

faoliyatning avvaldan ma’lum bo‘lgan usullari bilan uyg‘unlashtirish; muammolarni hal etishda butunlay yangicha yondashuvni qaror toptirish.

Qobiliyat taraqqiyotining dastlabki tabiiy sharti sifatida namoyon bo‘ladigan miya tuzilishining sezgi a’zolariga va funksional hususiyatlariga layoqat deb ataladi. Layoqat ko‘p qirralidir. Shaxs tomonidan qo‘yilgan talablarning tabiatiga bog‘liq ravishda aynan bir xil layoqatlar asosida har xil qobiliyatlar rivojlanishi mumkin.

Amerikalik tadqiqotchi J.Gildford iste’dod, jodkorlik nazariyasiga katta hissa qo‘shgan olimlardan biri hisoblanadi. Olim o‘z tadqiqotlarida divergent fikrlashning tarkibiy qismlarini ishlab chiqib, uning barchasi qobiliyatli o‘quvchilarini rivojlantirish, o‘qish va o‘qitish sohasida amaliy faoliyatga yangi o‘zgartirishlar kiritish masalalariga qaratilganini ko‘rishimiz mumkin.

J.Gildford tomonidan taklif qilingan fikrlashning konvergent va tafovutga bo‘linishi aqliy qobiliyat tarkibiy qismlarini farqlashda muhim qadam bo‘lib, aslida "intellektual qobiliyat" va "ijodiy qobiliyat" tushunchalarini o‘stirishga asos bo‘ldi.

Taniqli amerikalik olim P.Torrens o‘z shogirdlari faoliyatini kuzatib, yaxshi o‘qiydigan o‘quvchi va yuqori darajadagi IQga ega bo‘lgan o‘quvchi ijodiy faoliyatda muvaffaqiyat qozonmaydi,–degan fikrni ilgari surganlar. O‘z xulosalaridan kelib chiqqan holda ular qobiliyat konsepsiyasida uchlik mavjudligi ta’kidlaydi. Mazkur uchlikka:

- ijodkorlik
- ijodiy mahorat;
- ijodiy motivatsiyalarni kiritadilar.

Ijodkorlikni o‘rganishda katta tajriba qator olimlar L.S.Vigoskiy, Y.A.Ponomarev, P.M.Yakobson, A.M.Matyushkinlarning hamda xorijiy mutaxassislardan J.Gilford, E.Torrensning tadqiqot ishlarida o‘z ifodasini topgan.

Bugungi kunda ta’lim islohotlarida STEAM ta’lim tushunchasi keng ko‘lamda qo‘llanilmoqda. STEAM ta’lim- innovatsion ta’lim texnologiyasi asosida

dars jarayonini tashkil etishga qaratilgan ta'lim texnologiyasi hisoblanadi. Mazkur tizim yangicha o'qitish metodikasi bo'lib, an'anaviy o'qitish metodikasidan farqli hisoblanadi.

STEAM bir vaqtning o'zida to'rtta – fan “STEAM — ta'lim” (Science — tabiiy fanlar, Technology — texnologiyalar, Engineering — texnik ijodkorlik, Art — san'at, Mathematics — matematika) dasturi bo'yicha o'qitishga mo'ljallangan. Shu o'rinda STEAM - fan bo'yicha emas, balki mavzular bo'yicha integratsiyalashgan o'qitish tizimidir. [2;1-b.].

STEAM ta'limi shaklida nazariy ma'lumotlarni amaliy mashg'ulotlar yordamida ilmiy-texnik bilimlarni real hayotda qo'llash orqali mukammalashtiriladi.

Bugungi kunda ijodiy qobiliyatni shakllantirishga doir qator zamonaviy yondashuvlar mavjud. O'quvchilarda ijodiy qobiliyatni shakllantirishning umumiy metodologik asosini mazkur jarayoninni o'zaro aloqador tarkibiy asoslardan iborat yaxlit pedagogik tizim sifatida talqin qilish imkonini beruvchi tizimli yondashuv tashkil etadi.

Tizimli yondashuv asosida shaxsning ijodiy qobiliyatlari haqidagi tasavvurlar tarkib topadi. Mazkur yondashuv o'quvchilarda ijodiy qobiliyatni shakllantirish jarayoni modelini ishlab chiqish, uni amalga oshirishning samarali yo'llarini aniqlash imkonini beradi.

Ijodiy qobiliyat tuzilmasi va komponentlariga asoslanish tadqiqot doirasida mazkur jarayonni amalga oshirish samaradorligini ta'minlashga xizmat qiluvchi pedagogik modelni ishlab chiqish imkonini berdi.

Xulosa o'rnida aytish mumkinki, ijodiy qobiliyat – bu yangilik yaratish zarurligi va mumkinligini tushunish, muammoni ifodalay olish, g'oya farazini ilgari surish uchun kerak bo'ladigan bilimlardan foydalanish, farazni nazariy va amaliy tasdiqlash, muammoni hal qilishni izlash hamda yechimini topish, natijada yangi orginal mahsulotlar yaratish (ilmiy kashfiyot, ixtiro, san'at asari, tavsifnoma va boshqalar) sifatlari majmuidir.

Xususan, bir qator tadqiqotlarda maxsus uyushtirilgan mashg‘ulotlar yordamida shaxs ijodiy qobiliyati taraqqiyotida ijobiy dinamikaga erishish mumkinligi isbotlanmoqda. Jumladan, qizlar bilan art-terapiya va improvizatsiya usullari vositasida amaliy mashg‘ulotlar o‘tkazilganda kreativlikning qator ko‘rsatkichlari bo‘yicha sezilarli o‘sishga erishish mumkinligini ko‘rsatdi. Ta’lim muassasalarida ijodiy qobiliyatini shakllantirishning didaktik vositalari hamda pedagogik va psixologik o‘ziga hosliklari mantiqiy, muammoli masalalarni adekvat yechish, bilim, ko‘nikmalarni viziual tarzda ulashish asosida ijodiy tafakkur mustaqilligiga erishish, tahliliy-qiyosiy fikrlash, o‘quv faoliyatiga nisbatan ijodiy yondashish, kooperativ hamkorlik hamda ijodkorlikning individual imkoniyatlarini ta’limiy maqsadlarga mos ravishda foydalanish ijodkorlik ko‘rsatkishlarini oshishiga zamin yaratadi.

Ijodiy qobiliyatlar pedagogik funksional sistemaning individual xususiyati hisoblanib, ijodiy jarayon samradorligini belgilaydi. Iqtidorga ega qizlar bilan ishlashda ularning ijodiy qobiliyatini shakllanish tuzilmasi va komponentlari ijodkorlik, interfaollikni ta’minlash, amaliy tadbirlarni tashkil etishning algoritmik bosqichlarini aniqlash, ijodiy-ijtimoiy loyihalarni ishlab chiqish va taqdimotini o‘tkazish, mustaqil ta’lim mashg‘ulotlarda kompleks yondashuvni tatbiq etish imkoniyatini ta’limiy maqsadlarga mos ravishda qiyosiy aniqlashtirish samarali bo‘ladi deya ayta olamiz.

Shundan kelib chiqib quyidagi tavsiyalar ishlab chiqildi:

1. Ta’lim muassasalalarida taxsil oluvchi yosh xotin-qizlar uchun ijodiy qobiliyatlarini shakllantirishga doir “Leadres club” faoliyatini yo‘lga qo‘yilishi samarali natija beradi.
2. Yosh xotin-qizlarni ijodiy qobiliyatlarini shakllantirishga milliy tarbiya usullarini raqamli texnologiyalari bilan integratsiyalarini ta’minlash maqsadga muvofiq.
3. Ta’lim muassasalalarida taxsil oluvchi yosh xotin-qizlar o‘rtasida “Iqtidor” loyihasini tashkil etish asosida ijodkor o‘quvchilar faoliyatini

rag‘batlantirish jarayonini tizimli yo‘lga qo‘yish ijodiy qobiliyatni rivojlantirishga samarali ta’sir ko’rsatadi.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR / REFERENCES / ISPOLZOVANNAYA LITERATURA

[1]. O‘zbekiston Respublikasining “Ta’lim to‘g‘risida”gi qonun. O‘RQ-637-son, Qonun hujjatlari ma’lumotlari milliy bazasi, 24.09.2020-y., 03/20/637/1313-son.

[2]. O‘zbekiston Respublikasi Vazirlar Mahkamasining “Ijod maktablari va ixtisoslashtirilgan maktablar faoliyatini yanada takomillashtirish chora tadbirlari” to‘g‘risidagi 141-sonli qarori, Qonun hujjatlari ma’lumotlari milliy bazasi, 12.03.2020-y., 09/20/141/0286-son.

[3]. Веретенникова Л.К. “Подготовка будущих учителей к формированию творческого потенциала школников” док.пед.наук дисс. –М. 340 ст.

[4]. Садовникова И.Е, Развитие творческого потенциала школников в образователном процессе дис.канд. пед.наук – Екатеринбург, 2003.- 168 ст.

[5]. Добрякова Л.Н. Акмеологическая деятелност в управленческих структурах образования. Автореферат дис. канд. пед. наук. – СПБ, 1999. – 23 ст

[6]. Лернер И.Я. Проблемное обучение, - М.: Знание, 1974. - 256 ст.

[7]. Матюшкина А.А., “Что такое одаренност: выявление и развитие одаренных детей” классические тексты под. ред. – М.: Омэга-Л, 2008. – 368ст.